Hijja

Maana ya Hijja

Hija kilugha

Kukusudia na kuelekea

Hijja kisheria

Ni kukusudia Makka katika kipindi maalumu ili kutekeleza ibada ya Hijja.

Hukumu ya Hijja na fadhla zake

Hijja ni mojawapo ya nguzo za Kiislamu. Mwenyezi Mungu Alioyetukuka Ameilazimisha kwa waja wake. Anasema Mwenyezi Mungu U: {Ni haki ya Mwenyezi Mungu kwa watu waihiji Alkaba, kwa anayeweza kwenda huko. Na Mwenyezi Mungu ni Mkwasi Hawahitajii walimwengu} [3: 67]

Na amesema Mtume ﷺ: (Uislamu umejengwa juu ya misingi mitano: Kukubali kuwa hapana mola isipokuwa Mwenyezi Mungu na kwamba Muhammad ni mja Wake na Mtume Wake, kusimamisha Swala, kutoa Zaka, kuikusudia Alkaba kwa Hija na kufunga mwezi wa Ramadhani) [Imepokewa na Bukhari na Muslim.].

Na amsema Mtume wa Mwenyezi Mungu ﷺ: (Mwenye kuhiji asiseme maneno machafu [ Rafath: ni neno linalotumika kumaanisha maneno machafu.] na asitoke kwenye utiifu wa Mwenyezi Mungu [ Fusuuq: maasia.], atasamehewa dhambi zake zilizotangulia) [Imepokewa na Tirmidhi.].

Na Hijja ni lazima kwa umri mara moja.

https://www.al-feqh.com/sw/hukumu-za-hija-na-umra